WIKIPEDIA

# Fiteny afara

Ny **fiteny afara** dia fiteny ao amin'ny vondrom-piteny kositika ao amin'ny fianakaviam-piteny afro-aziatika. Ao Etiopia sy ao Eritrea ary ao Jiboty no ahitana mpiteny afara, izay mitotaly eo anelanelan'ny 1,4 sy 1,8 tapitrisa. Manakaiky ny fiteny sahô izay fiteny kositika koa ny fiteny afara. Tsy misy firenena manao ny fiteny afara ho fiteny ofisialy, nefa manana ny satan'ny fitenim-pirenena izy ao Jiboty sy ao Eritrea ary ao Etiopia. Ao Etiopia io fiteny io dia manana ny satan'ny fitenin'ny raharaham-pitondrana sy ny fanabeazam-pirenena ao amin'ny Fanjakam-paritra afara.



Hita tao amin'ny "https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_afara&oldid=978623"